**Diskors tal-President tal-Parlament Ewropew, Roberta Metsola, fl-okkażjoni tal-laqgħa formali tal-Kunsill Ewropew tal-24 ta' Marzu 2022 fi Brussell.**

**Wasal il-mument li naġixxu: il-President Metsola tindirizza lill-mexxejja tal-UE**

Għażiż Charles, għażiża Ursula, għażiż Emmanuel, għeżież ħbieb,

L-invażjoni tal-Ukrajna biddlitilna kollox, lil kull wieħed u waħda minna. Dan ifisser li issa dak kollu li ddefendejna u ppromovejna fid-dinja kollha rigward l-istil ta' ħajja tagħna u l-valuri Ewropej tagħna jinsab f'riskju. L-Ewropa jeħtiġilha tkun kapaċi taffronta dan il-mument jekk irridu niżguraw li dan ma jbiddilx kollox anki għall-ġenerazzjonijiet li jmiss. Wasal il-mument li naġixxu.

Jiena kburija bil-mod kif l-Ewropa rreaġixxiet u tat l-eżempju, kemm fir-rigward tal-għajnuna lill-Ukrajna kif ukoll tal-fatt li żżomm lill-Kremlin responsabbli għal għemilu. U jiena kburija bl-alleanza globali li bnejna. L-ordni dinji bbażat fuq ir-regoli għadu b'saħħtu: Putin għamel il-kalkoli tiegħu ħażin mhux biss rigward il-kuraġġ u r-reżistenza tal-Ukrajna iżda wkoll f'dik li hi s-saħħa tal-ordni demokratiku. Għamel żball fundamentali meta d-dibatitti tagħna ħasibhom dgħufija u issa se jkollu jħallas prezz bla preċedent.

Aktar minn qatt qabel, l-Ukrajna issa qiegħda tħares lejn l-Unjoni Ewropea bħala d-destinazzjoni tagħha – jeħtiġilna nwieġbu b'onestà iżda wkoll bit-tama li l-Ukreni tant u tant għandhom bżonn. Naturalment, kull pajjiż għandu jkollu triqtu, u din it-triq tista' tkun kumplessa, iżda l-futur Ewropew tal-Ukrajna ma għandux jitqiegħed f'dubju. Eżatt bħalma jeħtiġilna nkunu ċari rigward il-Balkani tal-Punent.

It-theddid ta' dan tal-aħħar min-naħa tar-Russja fil-konfront tal-Bożnija-Ħerzegovina ma jħallix l-iċken dubju li Putin lest ikompli l-kampanja qerrieda tiegħu anki fil-Balkani tal-Punent.

Miljuni ta' nies ħarbu mill-Ukrajna. Miljuni oħra kellhom imorru bnadi oħra fil-pajjiż u mistennija jaslu l-Ewropa. Jeħtiġilna nkunu lesti, iżda, aktar importanti minn hekk, jeħtiġilna nkunu disposti nagħmlu dak li hemm bżonn biex nagħtu ġejjieni mingħajr biża' lil dawk li qed jaslu fil-fruntieri tagħna. Jeħtiġilna nieħdu rwol ta' tmexxija f'dan l-isforz. Jeħtiġilna nuru Ewropa bi qlub u bi djar miftuħin beraħ – espressjoni tanġibbli tal-istil Ewropew tagħna: il-mogħdrija abbinata mas-saħħa.

Jeħtiġilna nibqgħu għassa. Numru kbir wisq ta' persuni vulnerabbli, l-aktar in-nisa u t-tfal, jinsabu f'riskju li jiġu sfruttati jew agħar u jeħtiġilna niżguraw li jkollna fis-seħħ l-istrumenti ġuridiċi li jħalluna nidentifikaw dawk li qegħdin fil-fruntieri tagħna.
Dan ifisser li nġeddu l-isforzi biex insibu mod kif il-leġiżlazzjoni li qed tiġi diskussa timxi 'l quddiem. Nistgħu nsibu soluzzjonijiet, u fit-taħditiet kollha li kelli ma' ħafna minnkom, rajt li intom disposti u li tifhmu li d-dinja nbidlet, u hekk jeħtiġilna nagħmlu aħna wkoll. Ix-xhur li ġejjin huma kruċjali u fil-Parlament Ewropew se ssibu sieħeb kostruttiv u pragmatiku.  L-attivazzjoni tad-Direttiva dwar il-Protezzjoni Temporanja kienet ħaġa tajba, imma nafu li mhix se tkun biżżejjed.

Il-punt li rrid nisħaq fuqu huwa li l-Parlament Ewropew jaqsam l-istess għanijiet u għandu r-rieda li jsib soluzzjonijiet għall-isfidi komuni li għandna quddiemna.

Għandna tieqa ta' opportunità biex insibu soluzzjonijiet prattiċi u fattibbli għall-fajls dwar l-ażil u l-migrazzjoni li ilhom wisq imblukkati. Issa wasal iż-żmien li nsaħħu l-għaqda tagħna qabel ma jkollna nħabbtu wiċċna ma' sitwazzjoni impossibbli u jkollna nerġgħu noqogħdu nġibu skużi liċ-ċittadini tagħna dwar ir-raġuni għalfejn fallejna.

L-istess jgħodd għall-istat tad-dritt. Nistgħu nsibu mod kif nimxu 'l quddiem. Il-mod Ewropew, li l-Ukrajna tixtieq tkun parti minnu, jikkonsisti f'difiża vigoruża tal-istat tad-dritt, tal-ġustizzja u tal-opportunitajiet indaqs. Ejjew ma ninsewx ir-raġuni għaliex l-Ukrajna qiegħda tagħmel pressjoni tant qawwija biex tidħol magħna fl-Unjoni Ewropea. Huma l-valuri komuni tagħna li jagħmlu lil dan il-proġett vallapena li nissieltu għalih.

**Dwar is-sigurtà**: id-dibattitu dwar din it-tema, Putin mexxieh 'il quddiem b'ġenerazzjoni. Il-mentalità tagħna hija fundamentalment differenti issa. Ninsabu f'riskju u jeħtiġilna noqorbu lejn xulxin, ngħollu l-kontribuzzjonijiet nazzjonali tagħna għad-difiża u nużaw il-baġit tal-UE b'mod aktar effiċjenti. Ejjew naraw liema fondi baqgħu ma ntefqux u niddevjawhom lejn il-kawżi li l-aktar għandhom bżonnhom.

Ma nistgħux nitkellmu dwar is-sigurtà mingħajr ma nitkellmu wkoll dwar is-**sigurtà tal-ikel**. Għandna nantiċipaw il-kriżi li jmiss fuq l-għatba tagħna u nsibu mod kif nimxu 'l quddiem, mod li jipproteġi lil-linji tal-provvista tagħna, lill-bdiewa tagħna u lill-popli tagħna.

Dwar l-enerġija: irrid nisħaq fuq l-importanza tas-sinkronizzazzjoni tal-grilja elettrika tal-Ukrajna u tal-Moldova ma' tagħna. Dan hu riżultat tanġibbli li nkiseb bis-saħħa tal-isforz straordinarju ta' dawk involuti, li laqgħu l-isfida u rebħuha. Ta' min infaħħar ukoll l-appoġġ kontinwu li taw l-Istati Membri ġirien biex jiżguraw il-fluss tal-gass lejn il-Lvant, lejn l-Ukrajna, u b'hekk fornew terz tal-gass li l-Ukrajna kellha bżonn.

Fl-istess ħin, il-prezzijiet tal-enerġija qegħdin jogħlew fl-Unjoni kollha u nixtieq nesprimi l-appoġġ tiegħi għall-inizjattivi li jitolbu approċċi kkoordinati, li bosta minnkom ippreżentaw.

Il-Parlament Ewropew jilqa' b'sodisfazzjon ukoll il-proposta tal-Kummissjoni biex tiżgura li l-istokkijiet tal-gass tal-UE jiġu rikostitwiti sa 80% tal-kapaċità qabel ix-xitwa li jmiss, permezz ta' mekkaniżmi ta' akkwist konġunti, stokkijiet strateġiċi obbligatorji u l-inklużjoni ta' miżuri ta' solidarjetà addizzjonali. L-Istati Membri u l-Kummissjoni għandhom ikunu jafu li l-Parlament jinsab lest li jittratta l-proposta bl-urġenza li teħtieġ is-sitwazzjoni preżenti. Aħna lesti.

Jeħtiġilna naħdmu b'urġenza biex niddiversifikaw is-sorsi tal-enerġija tagħna u ma nibqgħux niddependu mir-Russja. L-objettiv fit-tul tagħna jrid ikun żero gass mill-Kremlin. Nafu li dan ma jistax isir mil-lejl għan-nhar iżda din hi l-unika soluzzjoni fit-tul.

Bħalma konna ambizzjużi bil-pakkett "Lesti għall-mira ta' 55%", l-istess hemm bżonn illum li nħaffu l-pass u mhux noħduha aktar bil-mod; dan jirrigwarda s-sigurtà u l-indipendenza tagħna kif ukoll il-kunsiderazzjonijiet klimatiċi tagħna.

Finalment, ippermettuli ngħid kelma ta' malajr dwar il-bżonn li ngħinu fir-rikostruzzjoni tal-Ukrajna. Anki f'dan l-aspett l-Unjoni tagħna tista' tkun protagonista, kif għamilna meta ħloqna l-Fond Speċjali ta' Solidarjetà għall-Ukrajna. L-isforzi tal-Greċja u tal-Italja meta jwiegħdu li jibnu mill-ġdid it-teatri u l-isptarijiet f'Mariupol mhux biss jagħtu riżultati tanġibbli iżda jnisslu wkoll it-tama.

It-tama hija dak li l-Ukrajna għandha bżonn biex iżżomm fuq saqajha. Twemmin fl-Ewropa. Twemmin fir-reżistenza kontra l-magna tal-gwerra enormi ta' Putin.

Grazzi.